سُورَةُ المُجَادَلَةِ

آياتها ٢٢ — ترتيبها ٥٨

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ (الجزء ٢٨ الحزب ٥٥)
وَٱللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١ ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ
مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمْۖ إِنْ أُمَّهَٰتُهُمْ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي
وَلَدْنَهُمْۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ ٱلْقَوْلِ وَزُورًاۚ وَإِنَّ
ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٢ وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ
لِمَا قَالُواْ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّاۚ ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ
بِهِۦۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٣ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّاۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ
مِسْكِينًاۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِۗ
وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ
كُبِتُواْ كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْۚ وَقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍۚ
وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥ يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوٓاْۚ أَحْصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ٦



# BOQONNAA AL-MUJAADALAA

- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

tooyannoo Isaa cimsee Isa faallessuu irraa baqachiisuuf beekumsa Rabbii kan waan hunda wal gayaa ta’e mul’isuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa Ergamichaa! Dhugumatti haasawa intala( Khowlaa bint Sa’alabaa)jedhamtu kan waa’ee dhiirsa ishee(Awsi bin Assaamit) yeroo ishee dugda haadha isaatti fakkeesse keessatti sitti haasoftuu Rabbiin dhagayeera. Isheen waan dhiirsi ishee itti hojjate Rabbitti himatti. Rabbiin haasawa wal afaan deddeefachuu keessan ni dhagaya. Isa irraa homaa Isa hin dhokatu. Dhugumatti Rabbiin jechoota gabroota Isaa dhagayaa, hojii isaanis argaa ishee irraa homaa Isa hin dhokanneedha.

(2) Warri niitii isaaniitiin; ati ana irratti akka dugda haadha kiyyaati jechuun dubartoota isaanii irraa dugda haadhaatti fakkeessan, jecha isaanii kan keessatti sobaniiru. Yoomiyyuu niitonni isaanii haadholee isaanii hin tahan. Haadholeen isaanii warra isaan dahe qofaadha. Isaan yeroo jecha san jedhan jecha suukanneessaa, soba ta’e jechaa jiru. Dhugumatti Rabbiin dhiifama godhaa araaramaadha. Yakka san irraa isaan qulqilleessuuf kaffaltii karaa isaaniif godheera.

(3) Warri jecha rifachiisaa dubbatanii ergasii warra isaanii kan dugda haadhaatti fakkeessanitti qunnamtii salaa hojjatuu fedhan odoo isaan hin qunnamne dura gabra bilisoomsuun kaffaaraa baasuu qabu. Murtii dubbatame kana zihaara(niitii dugda haadhaatti fakkeessuu)irraa isin dhorguuf itti ajajamtan. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu.

(4) Isin irraa namni gabra bilisoomsu hin argatin niitii isaa kan irraa zihaara godhetti id’amuu dura ji’a lama wal duukaa soomuun isa irra jira. Namni ji’a lama soomanuu hin dandeenye hiyyeessa jahaatama nyaachisuutu isa irra jira. Murtii isa murteessine san Rabbiitu itti ajaje tahuu amantanii ajaja Isaa akka fudhattaniifiidha. Murtiileen karaa isiniif goone sun daangaalee Rabbiin gabroota Isaatiif daangeesse waan ta’ef ishee bira hin darbinaa. Warra murtiileefi daangaalee Rabbiin daangessetti kafaraniif adabbii laalessaatu jiraaf.

(5) Dhugumatti warri Rabbiifi Ergamaa Isaa diina godhataan akka warri ummattoota darban irraa Isa diina taasifatan salphifamanitti isaan kunis salphifaman. Dhugumatti mallttoolee ifa ta’an buufneerra. Warra Rabbi, Ergamootaafi keeyyattoota isaatti kafaraniif adabbiin salphisaan tahaadha.

(6) Guyyaa Rabbiin odoo tokko isaan irraa hin hambifne hunda isaaniituu kaasuun hojii fokkottuu addunyaa keessatti hojjatan isaanitti himu san rabbiin odoo hojii isaanii irraa homaa isa hin darbin isaan irratti galmeesseera. Isaan immoo irraanfataniiru waan taheef galmee isaanii kan hojii xiqqaafi guddaas galmeessu malee hin dhiifne keessatti galmaa’aa isaa ta’ee jiru argu. Rabbiin waa hunda irratti muldhataa hojii isaanii irraa homaa isa hin dhokanneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin yeroo kadhaa warreen lallaafoo dhagayee isaaniif tumsu, gabroottan isaa lallaafoof rahmata godhaadha.
- Kaffaaraa nama Zihaara hojjatee akka dandeettiitiin gabricha dilii keessaa baasuuf akaakuu adda addaa godhuun rahmata Rabbiin gabroota isaatiif godhu irraayi.
- Xumura keeyyattoota zihaara dubbattuu keessatti kaafiroota dubbatuun zihaarri hojii isaanii tahuu akeeka. Sana booda immoo garii amaloota kaafirootaa fiduun wal fakkeesse.

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ مَا يَكُونُ مِن
نَّجۡوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمۡ وَلَا خَمۡسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمۡ وَلَآ أَدۡنَىٰ
مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمۡ أَيۡنَ مَا كَانُواْۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ٧ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ
نُهُواْ عَنِ ٱلنَّجۡوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُواْ عَنۡهُ وَيَتَنَٰجَوۡنَ بِٱلۡإِثۡمِ
وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَمَعۡصِيَتِ ٱلرَّسُولِۖ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوۡكَ بِمَا لَمۡ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ لَوۡلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُۚ حَسۡبُهُمۡ
جَهَنَّمُ يَصۡلَوۡنَهَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا
تَنَٰجَيۡتُمۡ فَلَا تَتَنَٰجَوۡاْ بِٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِ وَمَعۡصِيَتِ ٱلرَّسُولِ
وَتَنَٰجَوۡاْ بِٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٩ إِنَّمَا
ٱلنَّجۡوَىٰ مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ لِيَحۡزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَيۡسَ بِضَآرِّهِمۡ
شَيۡـًٔا إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٠ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَكُمۡ تَفَسَّحُواْ فِي ٱلۡمَجَٰلِسِ فَٱفۡسَحُواْ يَفۡسَحِ
ٱللَّهُ لَكُمۡۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُواْ فَٱنشُزُواْ يَرۡفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ
وَٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ دَرَجَٰتٖۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ١١



(7) Yaa Ergamichaa! Rabbiin waan samiifi dachii kessaa odoo waan isaan keessa jiru irraa homaa isa hin dhokanne beekaa tahuu hin arginee? Maqoon nama sadii iccitiin yoo argame Rabbiin beekumsa isaatiin afraffaa isaanii tahu malee hin hafu. Haasofni nama shaniitis dhoksatti yoo argame Inni beekumsa Isaatiin jahaffaa isaanii tahu malee hin hafu. Kan lakkoofsa san irra xiqqaas tahee baay'eenis hin argamu. Bakka isaan jiranitti beekumsa Isaatiin isaanii wajjin ta'u malee hin hafu. Haasawa isaanii irraa homaa isa hin dhokatu waan taheef guyyaa Qiyaamaa waan hojjatan isaaniif hima. Dhugumatti rabbiin waan hunda beekaa homaa isa irraa hin dhokanneedha.

(8) Yaa Ergamichaa! Yahuudota yeroo mu'umina argan maqoo waliin bahan hin arginee? Achumaan Rabbiin maqoo bahuu irraa isaan dhorginaan waan Rabbirraa dhoowwe sanitti deebi'uun jidduu isaaniitti waan diliin akka Mu'uminoota hamatuufi isaan irratti diinomuu akkasumas waan Ergamaa faallessuun keessatti jiruun maqoo bahuu turan. Yaa Ergamichaa! Yeroo sitti dhfan waan Rabbiin siin hin kabajiniin si kabaju. Isheen sun: duuti si haa fuutu jechuudha. Ammas Nabiyyicha kijibsiisuun ni jedhu: Rabbiin wanta nuti jennu kanaaf maaf nu hin adabini? Odoo Nabiyyummaa himatu keessatti dhugaa dubbataa tahee wanta nuti isaan jennuuf Rabbiin nu adaba ture. Wanta jedhan kana irratti isaan adabuuf Jahannam ho'a ishee dhandhaman isaaniif geessuudha. Bakki isaan itti deeman waa fokkate.

(9) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni isiniif karaa godhetti hojjattan! Waan isa keessa yakki yookiin diinummaan yookiin Ergamaa faallessuun akka Yahuudaa akka hin taane maqoo hin bahinaa. Waan isa keessa ibaadaan Rabbiifi dilii Isaa irraa of qabuun jiruun maqoo bahaa. Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadhaa. Inni Isa guyyaa Qiyaamaa gara Isaatti qormaataafi mindaaf oofamtaniidha.

(10) Maqoon yakka, diinummaafi Ergagamaa faallessuu of keessaa qabdu tooftaa hamaa yaaduun akka mu'uminoota irratti yaada naquuf miidhagsuufi waswaasa shayxaanni jaalalloo isaatiif godhu irraayi. shayxaanniifi miidhagsuun isaas yoo fedhii Rabbiitiin taate malee mu'uminoota homaa rakkisuu hin dandayu. Mu'uminoonni dhimma isaanii hunda keessatti Rabbuma qofa irratti hirkatanuu. Rabbiin yeroo adaba haasawaa dubbate adaba teessumaatis akkana jechuun dubbate:

(11) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni isiniif karaa godhetti hojjattan! Bakka teessumaa ballisaa yeroo isiniin jedhame ishee ballisaa. Rabbii jiruu keessan addunyaafi Aakhiratti isiniif ballisa. Warri sadarkaa qaban akka taa'aniif bakka teessumaa garii irraa ol ka'aa yoo isiniin jedhames ishee irraa ol ka'aa. Rabbiin isin irraa warra amaneefi warra beekumsa kennames sadarkaa guddaan ol fuudha. Rabbiin waan isin hojjattan beekaa, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu, ishee irratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin zaata Isaatiin uumamaa ol tahullee beekumsaan isaan irratti mul'ataa waan ta'ef isa irraa homaa Isa hin dhokatu.
- Yeroo baay'een ummataa maqoo yakkatti lakkaawan, Rabbiin mu'uminoota maqoon isaanii toltuufi sodaa Rabbii irratti akka ta'uu qabu ajajeera.
- Naamusni bakka teessumaa keessatti namoota birootiif bal'isuudha.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ
صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ
١٢ ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ
وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ الحزب ٥٥
قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ
وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ١٥ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ
عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦ لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧ يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ
ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ
عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨ ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ
فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ
هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ
٢٠ كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١



(12) Yeroo irra baay'een sahaabotaa Nabiyyichaan maqoo bahuu heddummeessan Rabbiin ni jedhe: yaa mu'uminootaa! Ergamatti iccitii haasawuu hogga barbaaddan iccitii haasawuu keessan dura kennaa dursaa. Kennaa dura buusuu santu waan ibaadaan Rabbii tan qalbii qulqulleessitu keessa jirtuuf isiniif irraa caala, qulqullis. Yoo waan kennitan qabaatuu baattanisa isatti haasawuu keessa diliin isin irra hin jirtu. Dhugumatti Rabbiin dilii gabroota Isaa araaramaa, dandeettii isaaniitti malee waan hin dirqiniif isaaniif rahmata godhaadha.

(13) Yeroo Ergamaan maqoo baatan sababa kennaa dhiheessuutiif hiyyoomuu sodaattanii? Ishee irraa waan Rabbiin itti isin ajaje yoo hijjatuu baattanis ishee dhiisuu keessatti waan hayyama isinii godheef akkaataa guutuu taate irratti salaataan koottaa, zakaa qabeenya keessanis kennadhaa, Rabbiifi Ergamaa Isaas ajaja godhaa. Rabbii waan isin hojjattan beekaadha. Hojii keessan irraa homaa Isa hin dhhokatu, ishee irratti isni mindeessuuf jira.

(14) Yaa Ergamichaa! Munaafiqoota sababa kufriifi yakka isaaniitiif Yahuudota Rabbiin isaanitti dallane jaalalloo godhatan hin arginee? Munaafiqoonni kun mu'uminoota irras miti Yahuudota irras miti. Baraa isaan nannaanna'oodha; gara isaan kanas miti, gara isaan sanis miti. Isaan immoo nuti muslimoota, oduu muslimootaa Yahuudaaf hin geessine jedhanii kakuu isanii keessatti kijiboo tahuun kakatu.

(15) Aakhiratti Rabbiin bakka ibidda irraa sadarkaa jalaa isaan galchutti adabbii cimaa isaaniif qopheesseera. Hojiin kufrii kan isaan Addunyatti irra turan waa fokkate!

(16) Sababa kafaraniif kakuu kakataa jiran ajjeechaa irraa tika godhatan. Innis hoggaa kakuun dhiigaafi qabeenya isaanii tiksuuf Islaamummaa mullifatanii namoota dhugaa irraa gara diin laaffisuufi muslimoota boodatti hanbisutti deebisa. Adabbii isaan salphisuutu isaaniif jira.

(17) Qabeenyaafi ilmaan isaanis Rabbirraa homaa isaan irraa hin deebisan. Isaan sun warra ibiddaa kan hoggayyu odoo adabbiin isaan irraa hin dhaabbanne keessa taa'aniidha.

(18) Guyyaa Rabbiin nama tokkollee odoo hin dhiifne mindaaf kaasu munaafiqoonni: kufriifi munaafiqummaa irra hin turre jechuun Rabbiif kakatu. Dhugumatti mu'uminoota waan Rabbiin jaallachiisu honneedha. Yaa mu'uminoota! Akkuma Addunyatti nuti muslimoota jedhanii isiniif kakatuu turan Aakhiratti Rabbiifis kakatu. Kakuu Rabbiif kakakatan kanaan waan bu'aa isaaniif fidu yookiin rakkina isaan irraa deebisu irra jiraatuu yaadan. Dhagayaa! Isaan kakuu kan addunyaafi Aakhiraa keessattis soboodha.

(19) Sheyxaanni isaan irratti injifatee waswaasa isaatiin yaadannoo Rabbiillee isaan irraanfachiiseera waan ta'ef waan Rabbiin dallansiisu dalagan malee waan Isa jaallachiisu hin hojjanne. warri amaloota san qaban waraana Ibliisiifi hordoftoota isaati. Dhagayaa! Waraanni Ibliisiifi hordooftoonni isaas Addunyaafi Aakhirattis hoonga'oodha. Dhugumatti qajeelloo jallinatti gurguranii jannata immoo ibiddatti gurguraniiru.

(20) Warri Rabbiifi Ergamaa Isaas diina godhatan isaan sun kaafiroota irraa garee Rabbiin Addunyaafi Akhirattis salphise keesstti ramadamu.

(21) Rabbiin beekumsa Isaa kan dabre keessatti: ragaafi humnaanis Anaafi ergamoota kiyyatu injifata jedhee murteesseera. Dhugumatti Rabbiin ergamoota Isaa tumsuu irratti jabaa, diina Isaa irraa haaloo bahatuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Yeroo sahaabonni maqoo itti heddummeessuun akka Nabiyyicha hin rakkifne naamusa barsiisu, Rabbiin Nabiyyicha Isaaf rahmata godheera.
- Yahuudaa jaallatuun aadaa munaafiqootaati.
- Warri kufrii hoongawee warri iimaanaa injifatuun aadaa Rabbiiti, injifannoon booda aantifaa malee hin haftu.

لَّا تَجِدُ قَوۡمٗا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ يُوَآدُّونَ مَنۡ حَآدَّ
ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوۡ كَانُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ أَوۡ أَبۡنَآءَهُمۡ أَوۡ إِخۡوَٰنَهُمۡ
أَوۡ عَشِيرَتَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم
بِرُوحٖ مِّنۡهُۖ وَيُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ
ٱللَّهِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٢٢

سُورَةُ الحَشرِ — آياتها ٢٤ — ترتيبها ٥٩

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ
١ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمۡ
لِأَوَّلِ ٱلۡحَشۡرِۚ مَا ظَنَنتُمۡ أَن يَخۡرُجُواْۖ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمۡ
حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُواْۖ وَقَذَفَ
فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَۚ يُخۡرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيۡدِيهِمۡ وَأَيۡدِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ
فَٱعۡتَبِرُواْ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٢ وَلَوۡلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمُ
ٱلۡجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣



(22) Yaa Ergamichaa! Ummata Rabbiifi Guyyaa Aakhiraatti amanan nama Rabbiifi Ergamaa Isaa jaalalloo godhatu isaan keessaa hin argitu. Warri Rabbiifi Ergamaa Isaa diina taasifatan kun abbootii yookiin ilmaan yookiin obboleeyyan yookiin gosa isaanii kan gara ishee hirkatan tahanillee; iimaanaatu diina Rabbiifi Ergamaa Isaa jaallatuu iraa dhorga. Ammas hidhaa iimaanaatu hidhaa hundaa oli waan ta'eef bakka walitti dhufanitti isheetu dura dabarfamtuudha. Isaan warra Rabbiifi Ergamaa Isaa diina godhate odoo firoota isaanii tahanillee hin jaalllanne isaan warra Rabbiin iimaana qalbii isaanii keessatti gad jabeesse waan tahaniif hin jijjiiramu, ragaafi ifaa Isaatiin gad cimse. Guyyaa Qiyaamaa jaannata qubsumaa kan gamoofi mukkeen isaa jala laggeen yaatu keessa isaan galcha. Hoggayyu achi keessa tattaa'oo tahan, qananiin ishee isaan irraa hin dhaabbattu. Rabbiin jaalala isa booda itti hin dallanne isaan irraa jaallateera. Isaanis waan Rabbiin godhii fuula Isaa argun keessa galu kan hin dhumne isaanii kennef Rabbirraa jaallataniiru. Warri waan dubbatame kanaan ibsaman waraana Rabbii kan ajaja Isaa fudhatanii waan inni irraa dhorge irraa dhorgamaniidha. Dhagayaa! Waraanni Rabbii isaanumatu Addunyaafi Aakhiratis milkaa'oodha.

## BOQONNAA AL-HASHR

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Yahuudaafi munaafiqoota laaffisuu keessatti jabeenya Rabbii mul'isuufi waliin jiraatuu mu'uminootaa adda fottoquu Yahuudotaa moggatti mul'isuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Waan Rabbiin hin malle irraa uumamani samiifi dachii keessa jiru Rabbiin qulqulleesseera. Inni injifataa homaa isa hin injifanne, uumuufi karaa godhuu isaa keessattis ogeessa.

(2) Inni isa gosa Banii Annadiir kan Rabbitti kafaranii Ergamaa isaa Muhammad (saw) sobsiisan manneen isaanii kan Madiinatti argamu irraa baasuu jalqabaa Madiinaa irraa gara Shaamitti kan baase. Isaan kun Yahuudota irraa warra Towraat hordofaniidha. Waliigaltee diiganii mushrikoota Makkaa waliin taanaan gara biyya Shaamitti isaan baase. Yaa mu'uminoota! Jabinaafi cimina isaanii irraa kan ka'e manneen isaanii irraa bahuu hin yaanne turtan. Isaanis gamoo isaanii tan dheeressanii jaaran santu liolaafi adabbii Rabbii irraa isaan tiksa yaadanii turan. Achumaan bakkuma isaan itti dhufuu hin yaadiniin Rabbiin Ergamaa isaa isaaniin loluufi mana isaanii irraa godaansisutti ajajnaan lolli Rabbii isaanitti dhufe. Rabbiin qalbii isaanii keessatti sodaa waan naqeef akka muslimtoonni itti hin fayyadamneef mana isaanii gara keessaatiin harkuma isaaniitiin muslimtoonnis gara alaatiin diiguu eegalan. Yaa warra ija qabdan! Sababa kafruu isaaniitiif waan isaanitti bu'een akka isaanii hin tahinaa gorfamaa. Yoo akka isaanii taatan adaba akka isaan mudateetu isin mudata.

(3) Odoo Rabbiin manneen isaanii irraa bahuu murteessuu baatee akkuma obboleeyyan isaanii Banii Qureyzaatti addunyuma keessatti ajjeechaafi booji'uun isaan adaba ture. Aakhiratti immoo adabbii Ibiddaa kan hoggayyu keessa jiraatantu isaan eeggata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Jaalalti muslima akka amantii kaafiraa irraa qulqullaa'ee isaas jibbu hin goone dhorgaadha. Jaalalti uumaa tan akka muslimni fira isaa kaafira jaalatuu ni hayyamamti.
- Hidhaan iimaanaa tan jidduu warra iimaanaa jirtuutu akkaan jabduudha.
- Darbee barbee warri dharaa hanga hin injifataman jechuun yaadamutti ol tahuun isaanii ni argama. Achumaan bakka isaan hin eeginiin cabuun itti dhufa.
- Balaa guddoo kan ishee gadiitiin deebisuun Qadara Rabbiin ilma namaa keessatti murteessuudha.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ٤ مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ
أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٥ وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ٦ مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ
دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ
وَمَا نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ
٧ لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ
يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ
أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ٨ وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن
قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ
حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُواْ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌۚ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٩



(4) Wanti isaanitti argame sun kufriifi waltahii isaanii diiguu irraa kan ka’e sababa isaan Rabbii-fi Ergamaa isaa diina godhatniifi. Namni Rabbiin diina godhate Rabbiin adabbiin isaa cimaa waan taheef adabbiin cimaan isaa isatti dhaqqabuuf jira.

(5) Yaa ummata mu’uminootaa! Lola Banii Annadiir keessatti aduwwii Rabbii dallansiisuuf hundee Timiraa irraa wanti murtan yookiin akka itti fayyadamtaniif ishee jirma ishee irratti dhaabbattu tan dhiiftan ajaja Rabbiitiini malee akka isaan jedhanitti dachii keessatti badii raawwatuufi miti. Ammas Yahuudota wal ta’ii diiganii waadaa guutuu irra diiguu filatan irraa warra ajaja Rabbii irraa bahan, Rabbiin akka salphisuufi.

(6) Wanti odoo barbaaduu isaatiif fardaafi gaala itti hin gulufsiisin qabeenya Banii Annadiir irraa Rabbiin Ergamaa Isaa irratti deebise. Ammas odoo rakkinni tokko isin hin tuqin garuu Rabbiitu ergamoota isaa nama fedhe irratti moosisa. Dhugumatti Rabbiin ergamaa isaa gosa Banii Annadiir irratti moosisuun lola malee biyya isaanii cabseera. Rabbiin waan hunda irratti danda’aa homaa isatti hin ulfaanneedha.

(7) Horii warra ganda Yahuudaa irraa lola malee kan Rabbiin ergamaa isaa irratti tola oole Rabbumaafi waan ta’eef nama fedheef taasisa. Ammas qabeenya Ergamaati, bakka isaan zakaa dhorgaman bakka buusuuf ilmaan Haashimiifi Muxxalib irraa firoottan Ergamaatiifi, ijoollota abbaa hin qabneefi, harka qalleeyyiifi nama karaa deemuun sinqiin isaa duraa dhumteef tahaadha. Kun wanti ta’eef akka horiin harka qalleeyyii bira odoo hin geenye sooreyyii qofa irratti hin oolleefi. Yaa Mu’uminoota! Horii boojuu irraa wanta Ergamaan isiniif kenne fudhaa. Waan inni irraa isin dhorge irraa dhorgamaa. Ajaja isaa fudhattanii dhorgaa isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadha. Dhugumatti Rabbiin adabbiin isaa cimaa waan ta’eef adabbii isaa sodaadha.

(8) Qabeenya kana irraa hangi tokko harka qalleeyyii warreen karaa Rabbii keessatti godaanan kan qabeenyaafi ilmaan isaaniitis dhiisanii bahuu irratti dirqaman akka Rabbiin addunyaa keessatti isaan sooruun tola itti oolu aakhiratti immoo irraa jaalachuun tola itti ooluu kajeelanii Rabbiifi Ergamaa Isaas karaa Rabbii keessatti qabsaa’uun warra tumsan saniif kennamti. Warri amaloota kanaan ibsaman warra dhugumaan iimaana keessatti gadi jabaataniidha. Rabbiin yeroo warra godaanan dubbatee isaan faarse akkasuma warra Madiinas akkana jechuun dubbatee isaanis faarse:

(9) Ansaaronni Muhaajirtoota dura Madiinaa qubatan, Rabbiifi Ergamaa Isaatti amanuu kan filatan sun Makka irraa namoota gara isaaniitti godaanu ni jaallatu. Warra karaa Rabbiitiif godaane irratti hoggaa isaan boojuu irraa odoo isaaniif hin kennamin wanta tokko kennaman qoma isaanii keessatti jibbannaafi coorus/haasidummaa/ ofitti hin argan. Qooda addunyaa keessatti odoo hiyyumaafi dhimma jabaa qabaatanis libbuu isaanii dura Muhaajirtoota dabarsu. Nama Rabbiin lubbuu isaa horii irratti bololuu irraa tikse karaa Rabbii keessatti isa kennatu milkaa’oon isaanuma.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Wanta badii tahuun yaadamu tokko bu’aa guddaa mirkaneessuuf hojjatuun dachii keessattii badii raawwachuu keessa hin galu.
- Gaaroomina amantii Ilsaamaa irraa: nama horitti haajome barbaaduun boojuu dureeyyiif odoo hin taane isaanumaaf kennuudha.
- Qabeenya tokko nama biraatiin fedhuun amala bareedaa amantiin Islaamaa qabdu kan bareedinaan Ansaarota keessatti mul’ateedha.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعۡدِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لَنَا وَلِإِخۡوَٰنِنَا
ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلۡإِيمَٰنِ وَلَا تَجۡعَلۡ فِي قُلُوبِنَا غِلّٗا لِّلَّذِينَ
نصف الحزب ٥٥ ءَامَنُواْ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٞ رَّحِيمٌ ١٠ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ
نَافَقُواْ يَقُولُونَ لِإِخۡوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ
لَئِنۡ أُخۡرِجۡتُمۡ لَنَخۡرُجَنَّ مَعَكُمۡ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمۡ أَحَدًا أَبَدٗا
وَإِن قُوتِلۡتُمۡ لَنَنصُرَنَّكُمۡ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ
١١ لَئِنۡ أُخۡرِجُواْ لَا يَخۡرُجُونَ مَعَهُمۡ وَلَئِن قُوتِلُواْ لَا يَنصُرُونَهُمۡ
وَلَئِن نَّصَرُوهُمۡ لَيُوَلُّنَّ ٱلۡأَدۡبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢ لَأَنتُمۡ
أَشَدُّ رَهۡبَةٗ فِي صُدُورِهِم مِّنَ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ
لَّا يَفۡقَهُونَ ١٣ لَا يُقَٰتِلُونَكُمۡ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرٗى مُّحَصَّنَةٍ
أَوۡ مِن وَرَآءِ جُدُرِۭۚ بَأۡسُهُم بَيۡنَهُمۡ شَدِيدٞۚ تَحۡسَبُهُمۡ جَمِيعٗا
وَقُلُوبُهُمۡ شَتَّىٰۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ قَوۡمٞ لَّا يَعۡقِلُونَ ١٤ كَمَثَلِ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ قَرِيبٗاۖ ذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ
أَلِيمٞ ١٥ كَمَثَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ إِذۡ قَالَ لِلۡإِنسَٰنِ ٱكۡفُرۡ فَلَمَّا
كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيٓءٞ مِّنكَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦



(10) Warri isaan kana booda dhufanii hanga guyyaa Qiyaamaatti toltuun isaan hordofan ni jedhu: yaa Gooftaa keenya nuufi warra Diin keessatti obboleeyyan keenya ta'an kan Rabbiifi Ergamaa Isaatti amanutti nu dura darbaniif araarami. Qalbii teenya keessatti Mu'uminoota irraa nama tokkollee jibbuu hin godhin. Yaa Gooftaa keenya ati gabroota keetiif mararfataa, isaaniif Rahmata godhaadha.

(11) Yaa Ergamichaa! Warra kufrii dhokfatanii iimaana mul'ifatan kan Yahuudota Towraatii jijjiiramte hordofan irraa warra kufrii keessatti obboleeyyan isaanii ta'aniin jedhan hin arginee? Nuti isiniif tumsuun hin dhiifnu, diinattiis isin hin kenninu manuma keessan jiraadha. Muslimtoonni yoo ishee irraa isin baase isinii waliin baana. Nama isinii waliin bahuu nu dhorgu ajaja isaa hin goonu. Yoo isiniin lolan isaan irratti isiniif gargaarra. Rabbiin munaafiqoonni yeroo Yahuudonni baafaman isaanii waliin bahuufi yoo lolaman isaanii waliin loluu himatan san keessatti akka kijiboo ta'an ragaa baha?

(12) Wallaahi! Yoo muslimoonni Yahuudota baase isaanii waliin hin bahan. Yoo isaaniin lolanis isaaniif hin tumsan , nis hin gargaaran. Dhugumatti yoo muslimoota irratti isaaniin tumsanii gargaaranis isaan dheeysuuf ni ori'u. munaafiqoonni achi booda hin tumsamu. Dhugumatti Rabbiin isaan salphisa, ni xinneessas.

(13) Yaa mu'uminoota! Dhugumatti qoma munaafiqootaafi yahuudaa keessatti Rabbiin irra sodaachisutti isintu cimoodha. Isin irraa sodaatuun cimaa ta'ee Rabbirraa sodaatuun laafaa tahuun dubbatame sun ummata humaa hin beekneefi hin hubanne waan tahaniifi. Odoo beekoo tahanii sodaatutti Rabbiitu irra haqa tahuu ni beekan. Sababni isaas Rabbiitu isaan irratti isin moosise waan ta'eefi.

(14) Yaa mu'uminoota! Yahuudonni ganda dallayaan tikfame keessatti walitti qabamoo tahanii yookiin dhaaba duubaan malee isiniin hin lolan. sababni isaas waan lugna ta'aniif isin dura dhaabbatuu hin danda'an. Diinummaan waan isaan gidduu jirtuuf lolli isaanii jidduu isaaniitti cimaadha. Ati jecha tokko irra jiran seeta, amalli isaaniitis tokko seeta, garuu dhugaan jiru qalbiin isaanii waldhabaadha. Waldhabuufi diina walitti ta'uun sun isaan waan sammuu hin qabneefi. Odoo sammuu qabaatanii haqa baraniiti odoo keessatti wal hin dhabne isa hordofu.

(15) Fakkeenyi Yahuudota kanaa kufriifi adabbii isaan mudate keessatti mushrikoota Makkaa kan yeroo dhiyotti galata kufrii isaanii dhandhamuun isaan irraa guyyaa Badrii namni ajjeefames ajjeefamee kan booji'ames booji'ame san waliin walfakkaatu. Aakhiratti adaba laalessaatu isaaniif qophaa'e.

(16) Munaafoqoota jala dubbii dhagahuu keessatti fakkiin isaanii akkuma yeroo Sheeyxaanni ilma namaatiif kafruu miidhegsinaan yeroo sababa kufrii isaaf miidhegsuutiin inni kafaru akkana jedheen: yeroo ati kafarte ani sirraa qulqulluudha. Rabbii Gooftaa uumama hundaatiin sodaadha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Hidhaan iimaanaa yeroon dheeratuufi bakki jijjiiramuun dhiibbaan irra hin gahu.
- Hiriyyummaan munaafiqoonni Yahuudotaafi kan biraatii waliin qaban hiriyummaa shakkii waan taateef bakka rakkootti ni laafti.
- Yahuudonni lola keessatti lugna waan tahaniif fuulletti hin lolan. Odoo isaaniin lolanis gandaafi meeshaa isaanii dahoo godhatu.

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ نَفۡسٞ
مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨
وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩ لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠ لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ
ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ
٢١ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ
هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡمَلِكُ
ٱلۡقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلۡمُؤۡمِنُ ٱلۡمُهَيۡمِنُ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡجَبَّارُ
ٱلۡمُتَكَبِّرُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٢٣ هُوَ ٱللَّهُ
ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ يُسَبِّحُ
لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٤

ترتيبها ٦٠ — سُورَةُ المُمۡتَحَنَةِ — آياتها ١٣



(17) Booddeen amrii shayxaanaafi nama ajaja isaa fudhatee isaan lamaan Guyyaa Qiyaamaa ibidda keessa hoggayyuu jiraatuudha. Galanni isaan lamaan eeggatu sun minda namoota daangaalee Rabbii tarkaanfatuun lubbuu isaanii miidhaniiti.

(18) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadhaa. Lubbuun hojii gaarii Guyyaa Qiyaamaatif dabarfattee haa ilaaltuu. Rabbiin sodaadhaa, Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Hojii keessan irraa homaa Isa irraa hin dhokatu, ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(19) Akka warra ajaja Rabbii fudhatuufi dhorgaa Isaa irraa fagaatuu dhiisuun Rabbiin irraanfannaan Rabbiin lubbuu isaanii of irraanfachiisee waan dallansuufi adabbii Isaa jalaa waan ishee baraaruu hin hojjatinii san hin tahinaa. Isaan Rabbiin iraanfatanii ajaja Isaa hin fudhatiniifi dhorgaa Isaa irraa of hin qabin warra ajaja Rabbii iraa baheedha.

(20) Warri ibidaafi warri jannataa wal qixaa miti. Dhugumatti issaan akkuma Addunyatti hojiin isaanii wal dhabdu mindaa isaanii keessattis wal dhaboodha. Warri jannataa waan barbaadan aragatanii wanta sodaatan irraa nagaa tahuun milkaa'oodha.

(21) Qur'aana kana odoo gaara irratti Yaa Ergamichaa! Gaara san jabaa tahuu waliin Qur'aana keessa gorsi nama dhorgituufi akeekkachiifni cimaan waan jiruuf jabeenya sodaa Rabbii irraa laafaa babbaqaqu argita. Fakkeenya kana namootaaf wanti goonuuf akka sammuu isaanii hojjisiisanii gorsaafi yaadannoo keeyyattoota Isaa keessa jirtuun gorfamaniifi.

(22) (23) Inni Rabbii dhugaan gabbaramaan isa malee hin jirre, kan wan fagoofi dhiyos beekuudha. Waan san irra homaa Isa hin dhokatu, Isa Addunyaafi Aakhirattis rahmata ballaafi rahmata itti fufa qabuudha. Rahmanni Isaa Aalama wal geesseera. Mootii hir'ina hunda irraa qulqulluuti. Isa arraba irraa nagaya tahe, ergamoota Isaa mallattoolee mullattuu taateen dhugoomsaadha. Hojii gabroota Isaa tooyataa, injifataa wanti tokko isa hin injifanneedha. Jabaa jabina isaatiin waan hunda moohe, isa guddaadha. Waan biroo kan mushrikoonni Isatti qindeessu irraa Rabbiin qulqullaa'eera.

(24) Inni Rabbii uumu kan waan hunda uumeedha. Isa wantoota argamsiisee uumama Isaa hunda akka fedhetti tolcheedha. Isaaf maqoota babbareedoo sifaata Isaa ol ta'oo of keessaa qabantu jiru. Hirrina hunda iraa wanti samiifi dachii keessaa Isa qulqulleessu. injifataa homaa isa hin injifanne, uumuufi Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mallattoon Rabbiin mu'umina qajeelchuu keessaa Addunyyaa keessatti odoo Guyyaa Qiyaamaa hin qoratamne lubbuu isaa qoratuudha.
- Gabroota jabina dhiibbaa Qur'aanni gaara irratti qabu yaadachiisuu keessa waan laafina qabaniif dhiibbaa kanaan isaan haqaa tahuu irratti dammaqsuudha.
- Maqoonni(Al-khaaliq, Al-baari'u, Al-musawwiru) kun gara sadarkaa uumamni keessa darbuu akeeku: isa murteessuu, isa argamsiisuu, ergasii fakkii isa qofaa isaaf taasisu tahutti. Ishee takka kophatti dubbatuun kan hafe irratti ni qajeelama.

بسم الله الرحمن الرحيم

يا أيها الذين آمنوا لا تتخذوا عدوي وعدوكم أولياء تلقون
إليهم بالمودة وقد كفروا بما جاءكم من الحق يخرجون الرسول
وإياكم أن تؤمنوا بالله ربكم إن كنتم خرجتم جهادا في سبيلي
وابتغاء مرضاتي تسرون إليهم بالمودة وأنا أعلم بما أخفيتم
وما أعلنتم ومن يفعله منكم فقد ضل سواء السبيل ١ إن
يثقفوكم يكونوا لكم أعداء ويبسطوا إليكم أيديهم وألسنتهم
بالسوء وودوا لو تكفرون ٢ لن تنفعكم أرحامكم ولا أولادكم
يوم القيامة يفصل بينكم والله بما تعملون بصير ٣ قد كانت
لكم أسوة حسنة في إبراهيم والذين معه إذ قالوا لقومهم إنا
برآء منكم ومما تعبدون من دون الله كفرنا بكم وبدا بيننا
وبينكم العداوة والبغضاء أبدا حتى تؤمنوا بالله وحده إلا قول
إبراهيم لأبيه لأستغفرن لك وما أملك لك من الله من شيء
ربنا عليك توكلنا وإليك أنبنا وإليك المصير ٤ ربنا لا تجعلنا
فتنة للذين كفروا واغفر لنا ربنا إنك أنت العزيز الحكيم ٥



# BOQONNAA AL-MUMTAHINAA

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**
qalbii mu'uminootaa jaalala diin Rabbiitiin alaa irraa qulqulleessuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Diina kiyyaafi keessan jaalalloo isaan jaallattan hin godhatinaa. Isaanuu Diin Ergamaan keessan isinittiin dhufetti kafaraniiru. Ergamaa(saw)biyya isaa irraa baasan, isiniis biyya keessan Makka irraa isin baasan. Isin keessatti firummaafi anummas hin eeggatan. wanti kana hojjataniif isinummaan Gooftaa keessan Allaahatti amanuu qofaafi. Yoo karaa jihaadaafi jaalala kiyya barbaaduuf baatan jaalala isaaniitiif oduu mu'uminootaa gara isaaniitti iccitiin hin haasawinaa. Ani wanta san irraa waan dhoksitaniifi mulliftanis niin beeka; saniifi kan biroo irras homaa ana hin dhokatu. Kaafiroota jaallatuu san namni hojjate walakkaa karaa irraa dabe, dhugaa irras jallate, sirrii irras maqeera.

(2) Yoo isin qunnaman diinummaa qalbii keessatti isiniif dhokfatan san mullisu, rakkisuufi dhawuun harka gara keessanitti diriirsu, arraba isaaniitiin isin arrabsus isinitti bobbaasu. Akka isaanii akka tataniif odoo rabbiifi Ergamaa Isaatti kafaruu keessan hawwu.

(3) Firummaafi ilmaan isin isaaniif jecha kaafiroota jaallattan homaa isiniif hin godhan. Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin adda isin baasee isin irraa warra jannataa jannat galchee warra ibiddas ibidda galcha. Gariin keessan garii hin fayyadu. Rabbiin waan isin hojjattan ni arga, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu. Ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(4) Yaa mu'uminootaa! Ibraahiimiifi mu'uminoota isaa waliin tura keessatti hordoffiin gaariin isiniif taate, yeroo ummata isaanii kaafirootaan jedhan: isiniifi taabota isin Rabbii gaditti gabbartan irraa qulqulluudha; amantii isin irra jirtanitti kafrine, hanga Rabbiin qofatti amantanii Isatti homaa qindeessuu dhiiftanuu jidduu keenyaafi keessanittis jibbanti mullatteera waan jedhaniif isinis ummata keessan kafiroota irraa akkuma isaaniitti qulqullaa'uun isin irra jira. Garuu jecha Ibraahiim abbaa isaatiin: Rabbiin irra araaramaan siif barbaada jedheen keessatti itti hin hidhatinaa. Inni kun odoo Ibraahiim abbaa isaa irraa abdii hin kutatin argame. Mu'uminni mushrikaaf araarama kadhachuu hinn qabu. Adabbii Rabbii irraa homaa sirraa deebisuu hin danda'u. Yaa Rabbiin amrii keenya hunda keessatti sitti hirkaneerra, gara kee tawbatoo ta'uun deebine, deebiin Guyyaa Qiyaamas gara keeti.

(5) Yaa Rabbiin kaafiroota nurratti moosiftee isaaniif sababa jallinaa nu hin godhin; odoo haqa irra jiraatanii isaan irratti hin moosifamnu turre waan jedhaniif. Yaa Gooftaa keenya! Yakka keenya nuuf araarami. dhugumatti sumatu injifataa hin injifatamne, ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitii warra Islaamaa gara kaafirootaatti geessuun yakka gurguddaa keessaa isa tokko.
- Kaafiroota diina godhatuun bu'ura waan taateef isaan gargaaruun dhiibbaa irratti hin fiddu.
- Ibraahiim abbaa isaaf araarama kadhatuun waan waadaa galeefi. Hogga Rabbiin sababa inni kufrii irratti du'eef isa dhorge, achumaan araarama isaaf kadhatuu dhiise.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلْيَوْمَ ٱلْـَٔاخِرَ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٦ ۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ
وَبَيْنَ ٱلَّذِينَ عَادَيْتُم مِّنْهُم مَّوَدَّةً وَٱللَّهُ قَدِيرٌ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ
٧ لَّا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمْ يُقَٰتِلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم
مِّن دِيَٰرِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوٓا۟ إِلَيْهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ
٨ إِنَّمَا يَنْهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمْ فِى ٱلدِّينِ وَأَخْرَجُوكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ وَظَٰهَرُوا۟ عَلَىٰٓ إِخْرَاجِكُمْ أَن تَوَلَّوْهُمْ وَمَن يَتَوَلَّهُمْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٍ
فَٱمْتَحِنُوهُنَّ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا
تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلْكُفَّارِ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ وَءَاتُوهُم
مَّآ أَنفَقُوا۟ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ
وَلَا تُمْسِكُوا۟ بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟
ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٠ وَإِن فَاتَكُمْ
شَىْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتْ
أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ١١

ثلاثة أرباع الحزب ٥٥



(6) Hordoffii bareedduu kana nama Addunyaafi Aakhiratti toltuu Rabbirraa barbaaduutu isheetti hidhata. Nami hordoffii bareedduu kana irraa garagales Rabbiin gabroota Isaa irraa dureessa, ibaadaa isaanniitti hin haajamu, haala hunda irratti faarfamaadha.

(7) Yaa mu'uminootaa! Isiniifi kaafiroota diina godhattan jiddutti sababa Rabbiin Islaamummatti qajeelchee Diin keessatti obboleeyyan keessan tahuutiin jaalala fiduun ni mala. Rabbiin dandayaa qalbii isaanii iimanatti gara galchuu dandayuudha. Rabbiin gabroota Isaa irraa warra tawbateef araaramaa, isaaniif rahmata godhaadha.

(8) Rabbiin warra Islaama tahuu keessaniif isiniin lolee biyyaa isin hin baasinitti tola ooluu irraa isin hin dhorgu. Haqa isaan isin irraa qaban isaaniif kennuun jidduu isaaniitti haqa hojjatuu irraa isin hin dhorgu. Fakkeenyaaf akka Asmaa'i bint Abii Bakri Assiddiiq harmeen isheetti hojjatte; isheen kaafira waan turteef dhuftee gargaarsa gaafannaan gargaaruu keessatti Nabiyyicha hayyama gaafatte achumaan Nabiyyichi ofitti qabutti ishee ajaje. Dhugumatti Rabbii warra lubbuu, maatiifi qabeenya isaaniittis haqa hojjatan jaallata.

(9) Rabbiin kan irraa isin dhorgu warra sababa iimaana keessaniitiif isiniin lolanii manneen keessan irraa isin baasanii isin baasuu irrattis walii gargaaran jaalalloo godhatuu irraa isin dhorga. Warri isaan jaalalloo godhate amrii Rabbii faallessuun sababa bakka halaakaa geessaniif isaanumatu lubbuu isaanii miidhoodha.

(10) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Dubartoonni mu'uminoota tahan biyya kaafiraa irraa gara biyya Islaamaatti godaanoo tahanii hogga isinitti dhufan iimaanni isaanii dhugaa tahuu qoradhaa. Iimaana isaanii Rabbumaatu beeka; waan qalbii isaanii keessa jiru irraa homaa Isa hin dhokatu. Erga qorattanii waan dhugummaa iimaana isaanii mullisuun mu'uminoota tahuu yoo isaan beektan, dubartii mu'uminootaatiif kaafiroota heerumuun hin hayyamamu, kaafirootaafis dubartoota mu'umina tahan fuudhuun hin hayyamamu waan taheef dhiirsa isaanii kan kaafirootaatti hin deebisinaa. Dhiirota isaaniitiif mahrii isaan isaaniif kennan deebisaaf. Yaa mu'uminootaa! Erga yeroon iddaa isaanii dhumee yoo mahrii isaanii kennitaniif isaan fuudhuun rakkina hin qabu. Namni niitiin isaa kaafira taate yookiin Islaamummaa irraa garagalte, nikaahni isaan lamaanii kafruu isheetiin waan citeef ishee hin dhiifatin. Kaafiroota mahrii warra keessan Islaamummaa irraa garagalaniif kennitan gaafadhaa, isaanis mahrii niitota isaanii kan Islaamawaniif kennan haa isin gaafatanii. Mahrii gara keessaniifi gara isaanis deebisuun dubbatame sun murtii Rabbiiti. Rabbiin isin jiddutti waan fedhe murteessa. Rabbiin haala gabroota Isaa beekaadha. Ishee irraa homaa Isa hin dhokatan. Waan gabroota Isaatif karaa godhu keessatti ogeessa.

(11) Yoo niitota keessan irraa gariin Islaamummaa iraa garagaloo tahanii gara kaafirootaa bahuun isaanii argamnaan mahrii isaanii kaafiroonni akka isiniif kennan barbaaddanii kennuu dinnaan kaafiroota irraa boojihattan warra niitonni isaanii amantii gad dhiisanii bahan saniif fakkaataa mahrii isaan kennanii kennaf. Rabbii itti amantan san sodaadhaa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin qalbii diinummaa irraa gara jaalalaa, kufrii irraa gara iimaanaa deebisuu keessa qalbiin gabrootaa qubbeen Rabbii irraa quba lamaan jidduu jiraatu argisiisa waan taheef gabrichi iimaana irratti isa gad dhaabuu Rabbirra haa barbaaduu.
- Kaafiroota muslimaan loluufi kan isaaniin nagayaa garaagarummaa qaba.
- Kaafirtittii warra kitaaba hintahin fuudhuun eegalas ta'ee wajji turunis dhorgamaadha. Muslimtittiin kafiticha heerumuun eegalas ta'ee wajji turunis haraami.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ يُبَايِعۡنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشۡرِكۡنَ بِٱللَّهِ
شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡرِقۡنَ وَلَا يَزۡنِينَ وَلَا يَقۡتُلۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأۡتِينَ
بِبُهۡتَٰنٖ يَفۡتَرِينَهُۥ بَيۡنَ أَيۡدِيهِنَّ وَأَرۡجُلِهِنَّ وَلَا يَعۡصِينَكَ فِي
مَعۡرُوفٖ فَبَايِعۡهُنَّ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُنَّ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ قَدۡ
يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ١٣

ترتيبها ٦١ — سُورَةُ الصَّفِّ — آياتها ١٤

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٢
كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٣ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم
بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ٤ وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ
تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا زَاغُوٓاْ
أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥



(12) Yaa Nabiyyicha! Dubartoonni mu'uminoota tahan akka gaafa Fathii Makkaatti waan armaan gadii irratti waadaa seenuuf yoo dhufa: Rabbitti homaa qindeessuu dhabanii Isa qofa gabbaruu irratti, hatuu dhabuu, zinaa godhuu dhabuu, aadaa wallaaltotaa hordofuun ilmaan isaanii ajjeesuu dhabuu, ilmaan isaan zinaa irraa argatan dhiirsa isaaniitti hirkisuu dhabuu, toltuu akka iyyansaa, mataa haaduufi morma huccuu baqaqsuu irraa dhorguu keessatti si faallessu dhabuu irratti yoo siif seenan isaan irraa waadaa fuudhii erga waadaa siif seenan booda yakka isaanii akka araaramuuf Rabbiin kadhuuf. Rabbiin gabroota Isaa irraa warra tawbatef araaramaa, isaaniif rahmata godhaadha. Suuraan diina Rabbii jaallachuu irraa baqachiisuun eegalteexumura irrattis waan dabre gad jabeessuuf isuma irraa baqachiisuun xumuramte. Rabbiin ni jedhe:

(13) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Ummata Rabbiin itti dallane kan Aakhiratti hin amanne jaalalloo hin godhatinaa. Baraa! Isaan waan kaafamutti kafaraniif akkuma waarri isaan irraa du'e deebi'uu irraa abdii muranitti Aakhiraa irras abdii kutatoodha.

## BOQONNAA ASSAFFI

- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

diin Rabbiitii tumsuufi karaa Rabbii keessatti qabsaa'uu irrtti mu'uminoota kakaasuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Wanni samiifi dachii keessaa waan isaan hin malle irraa Rabbiin qulqulleesse. Inni injifataa homaa Isa hin injifanne, uumuufi Sharii'aa Isaa keessatti ogeessa.

(2) Yaa warra Rabbitti amantan! Odoo homaa hin hojjatin waa hojjanneerra maaliif jettan? Akka isin keessaa namni tokko odoo seyfii isaatiin hin lolin, nis hin dhawin seeyfii kiyyaaniin lole jechuuti.

(3) Inni Rabbiin biratti jibbamaa waa fokkate! Inni waan hin hojjati dubbachuudha. Nama mu'uminaa yoo Rabbii waliin dhugaa dubbatee jecha isaa hojiin dhugoomse malee akki sun irraa hin fakkaatu.

(4) Rabbiin mu'uminoota jaalala Rabbii barbaaduun karaa Rabbii keessatti gariin garii moggaan hiriira galanii akka jaarmaya gariin garitti maxxanee lolan jaallata.

(5) Yaa Ergamichaa! Yeroo Muusaan uummata isaatiin: yaa ummata kiyya! Ani ergamaa Rabbii tahuu kiyya odoo beektanuu maaliif ajaja kiyya diduun ana rakkiftan? Yaadadhu. Yeroo isaan haqa inni isaanittiin dhufe irraa jallatan achumaan Rabbiin qalbii isaanii haqaafi gad dhaabbatuu irraa jallise. Rabbii warra ajaja isaa irraa bahe haqatti hin qajeelchu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Abbaa aangoo dhagayuu, ajaja godhuufi Rabbiin sodaa irratti waadaa galuun karaa godhamaadha.
- Hojii keessatti dhugaa himanii jechas hojii irra oolchuun dirqama.
- Rabbiin gabrichaaf karaa toltuufi hamtuu ibseera. Hoggaa gabrichi jallina filatee hin tawbatin, jallina itti dabaluun Rabbiin isa adaba.

وَإِذۡ قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ إِنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُم مُّصَدِّقٗا لِّمَا
بَيۡنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَمُبَشِّرَۢا بِرَسُولٖ يَأۡتِي مِنۢ بَعۡدِي ٱسۡمُهُۥٓ أَحۡمَدُۖ فَلَمَّا
جَآءَهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالُواْ هَٰذَا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٦ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى
ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُوَ يُدۡعَىٰٓ إِلَى ٱلۡإِسۡلَٰمِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ
٧ يُرِيدُونَ لِيُطۡفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ
ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ
عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ هَلۡ أَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ
تِجَٰرَةٖ تُنجِيكُم مِّنۡ عَذَابٍ أَلِيمٖ ١٠ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ
فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١
يَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡ وَيُدۡخِلۡكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ
طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢ وَأُخۡرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصۡرٞ
مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتۡحٞ قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ
أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ لِلۡحَوَارِيِّـۧنَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ
قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ
وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَىٰ عَدُوِّهِمۡ فَأَصۡبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤



(6) Yaa Ergamichaa! Gaafa Iisaan ibn Maryam jedhe yaadadhu: yaa Ilmaan Ya'aquub! Ani ergamaa Rabbiiti waan ana dura buufameTawraat dhugoomsaa godhee ana erge. An jallqaba ergamootaatii miti. Ergamaa ana booda dhufu kan maqaan isaa Ahmadii gammachiisaa godhee ana erge. Yeroo Iisaan ragaalee dhugaa ta'uu isaa irratti qajeelchaniin itti dhufe: kun sihrii ifaadhaa isa hin hordofnu jedhan.

(7) Nama Islaamummaa Diinii tawhiida qulqullutti odoo waamamuu Rabbiif shariika godhuun Isaa gaditti gabbaruun soba Rabbirratti uumerra namni miidhaa jabaa raawwate hin jiru. Rabbiin ummata shirkiifi yakkaan lubbuu isaanii miidhan gara wanta qajeelloofi sirraawuun isaanii keessa jiruutti hin qajeelchu.

(8) Warri sobsiisan kun jecha isaan irraa bahu fokkataafi haqa fokkisuun ifaa Rabbii dhaamsuu fedhan. Rabbiin immoo funyaan isaanii lafatti kuffisuun bahaafi lixa dachii keessatti Diin Isaa mullisee jecha Isaa ol kaasee ifa Isaa guuta.

(9) Rabbiin Isa Diin Islaamaa, Diinii qajeelloo kan gara toltutti nama qajeelchu, amantii beekumsa bu'aa qabuufi hojii gaariitiin Ergamaa Isaa Muhammad(saw)kan ergeedha. Funyaa mushrikoota akka isaanii mijjaa'u jibbanii biyyetti maxxansuun amantii hunda irra akka ol aansuuf kana godhe.

(10) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Daldala bu'a qabeessa adabbii laalessaa jalaa isin baraarutti isin qajeelchuu?

(11) Daldalli bu'a qabeessi kun Rabbiifi Ergamaa Isaatti amananii jaalala Rabbii barbaaduuf qabeenyaafi lubbuu keessan kennuun karaa Rabbii keessatti qabsaa'uudha. Hojiin dubbatame sun yoo beektan isiniif caalaadhaa gara isaatti saffisaa deemaa.

(12) Tirfiin daladala kanaa Rabbiin dilii keessan isiniif araaramee jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatu isin galchee jannata qubsumaa keessaa bakka bareedduu isin naquudha. Galanni dubbatame kun milkii guddoo milkiin tokkolleen isatti hin dhiyaanneedha.

(13) Bu'aa daldala kanaa irraa haala biroo kan isin ishee jaallattan kan saffisaan addunyatti isiniif dhuftuutu jira. Isheen diina keessan irratti Rabbiin isiniif tumsuudha injifannoo dhiyotti argamtu injifaannoo Makkaatiifi kan birootiidha. Yaa Ergamichaa! Mu'uminoota Addunyatti tumsaafi Aakhiratti immoo jannata milakaa'uu isaan gammachiisu itti himi.

(14) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Diinii Ergaman isinittiin dhufeef tumsuun deeggartoota diin Rabbii tahaa. Akka Hawaariyyoonni yeroo Iisaan: gara Rabbii waamuu keessatti eenyutu deeggartoota kiyya? Jennaan saffisaan: nuutu tumsitoota diinii Rabbiiti jechuun deebii kennan sanatti diiniif tumsaa; achumaan gareen tokko Banii Israa'iil keessaa amantee gareen biroo immoo isatti kafarte. Warra Iisatti amanan warra isatti kafare irratti tumsinaan isaan injifatoo tahaniiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ergaan darbite Nabiyyicha keenyyaan gammachiisuun mallattoo dhugaa ta'uu nabiyyummaa isaati.
- Diiniif haala mijjeessuun aadaa Rabbiiti.
- Iimaanaafi karaa Rabbiitiif qabsaa'uun sababa jannata galuuti.
- Rabbiin yeroo tokko tokko mindaa mu'uminaa Addunyaatti ni jarjarsaaf. Garuu isa hin hadiyyeessu malee takke Aakhiratti ol kaayaaf.

سُورَةُ الجُمُعَةِ — آياتها ١١ — ترتيبها ٦٢

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

الحزب ٥٦ يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡمَلِكِ ٱلۡقُدُّوسِ ٱلۡعَزِيزِ
ٱلۡحَكِيمِ ١ هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ
ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ
مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢ وَءَاخَرِينَ مِنۡهُمۡ لَمَّا يَلۡحَقُواْ بِهِمۡۚ
وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ
ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٤ مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ ثُمَّ لَمۡ
يَحۡمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلۡحِمَارِ يَحۡمِلُ أَسۡفَارَۢاۚ بِئۡسَ مَثَلُ ٱلۡقَوۡمِ
ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ
٥ قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓاْ إِن زَعَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ أَوۡلِيَآءُ لِلَّهِ مِن
دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلۡمَوۡتَ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٦ وَلَا يَتَمَنَّوۡنَهُۥٓ
أَبَدَۢا بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧ قُلۡ
إِنَّ ٱلۡمَوۡتَ ٱلَّذِي تَفِرُّونَ مِنۡهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمۡۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ
إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨



# BOQONNAA AL-JUM'AA

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

Rabbiin ummata kana erga jallinaatii sababa Ergamaatiin caalchisuufi ishee qajeelchuu keessatti tola itti ooluu himatuu, ibaadaa Isaa qabachiisuu ibsuufi Yahuudaa fakkaatuu irraa baqachiisuudha.

**Ibsa suurattii:**

① Uumamni samiifi dachii keessa jiru hundi sifa hir'inaa kan Rabbiin hin malle hunda irraa Rabbiin qulqulleessaa jira. Inni mooticha mootummaan kophu bahe kan hir'ina hunda irrraa qulqullaa'eedha. Injifataa namni tokko isa hin injifanne, uumuufi Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

② Inni Isa Araboota dubbisuufi barreessus hin beekne keessa ergamaa gosa isaanii tahe kan keeyyattota Rabbiin isa irratti buuse irratti qara'u kan kufriifi haala fokkataa irraa isaan qulqulleessu kan Qur'aanaafi Hadiisas isaan barsiisuudha. Dhugumatti isaan odoo isa isaanitti hin ergin dura Taabota gabbaruu, dhiiga gadi naquufi fira muruudhaan jallina dhugaa irraa fagoo keessa turan.

③ Ergamaa kana Rabbiin gara ummata Arabootaa kan biroofi ummata isaan hin tahin kan amma dura hin dhufinitti ergeera. Injifataa namni tokko isa hin injifanne, uumuufi Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

④ Ergamaa Arabootaafi ummata biroottis erguun dubbatame sun tola Rabbiiti waan ta'ef nama fedheef kenna. Rabbiin Isa tola guddaa qabu, tola Isaa guddaa san irra ergamaa ummata kanaa namoota hundatti erguu faadha. Rabbiin yeroo ergamaa erguufi Qur'aana buusu tolt ooleen dubbate wanta gariin hordoftoota Muusaa irra ture kan akka waan Tawraat keessa jirutti hojjachuu irraa gara galuu faa. Ummata kana isaan hordofuu irraa baqachiisuuf akkana jechuun dubbate:

⑤ Fakkeenyi Yahuudota waan Tawraat keessa jiruunn dhaabbachutti ajajamnaan waan itti dirqaman of irraa dhiisanii sun akkuma harree kitaabota hedduu odoo waan fi'amte kitaaba ta'uufi waan biroo ta'uu hin beekin baadhatteeti. Fakkeenyi warra keyyettoota Rabbii sobsiisanii fokkateera. Rabbiin ummata miidhaa raawwatan haqa qunnamutti hin qajeelchu.

⑥ Yaa Ergamichaa! Akkana jedhi: yaa warra erga Yahuudummaan jijjiiramtee ishee irratti haftan! Yoo nuti jaalalloo Rabbiiti, jaalalaan namoota biroo irraa kophu nu baase jettan du'aaf hawwaa. Akka jecha keessanitti kabajaa ittiin kophu isin baase akka daftanii argattaniif yoo namoota hunda keessaa numatu jaalalloo Rabbiitii himatuu keessan keessatti dhugaa yoo taatan du'aaf hawwa.

⑦ Gonkuma du'aaf hin hawwan. Kufrii, yakka, miidhaafi Tawraat jijjiiruu irraa sababa waan hojjataniitiif addunyaa keessatti waaruu hawwu. Rabbiin miidhaa raawwattoota beekaa waan taheef hojii isaanii irraa homaa isa irratti hin dhokatu, ishee irratti isaan mindeessuuf jira.

⑧ Yaa Ergamichaa! Yahuudota kanaan jedhi: dhugumatti duuti isin irraa dheessitan ammas ta'ee boodas isin qunnamuuf jira, shakkii hin qabu. Ergasii guyyaa Qiyaamaa gara Rabbii waan fagoofi dhiyootis beekutti deebifamtu. Wanta fagoofi dhiyoo san irraa homaa Isa hin dhokatu waan ta'eef waan isin addunyaa keessatti hojjachuu turtan isiniif himeeti irratti isin mindeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Nabiyyichi ilma namaa hundaaf odoo tola guddaa ta'ee jiruu Arabootaaf waan wallaalaafi hadiyyoo keessa turaniif tola addaati ture.
- Qajeelloon tola Rabbii qofa waan taateef Isa irra barbaadamti, ibaadaa isaatiin argamti.
- Yahuudonni nuti jaalalloo Rabbiiti jedhan, yoo waan jettan keessatti dhugaa taatan, jaalalloon jaalallee isaatiif ni hawwa waan taheef du'a hawwaa jechuun kijibsiifamaniiru.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ فَٱسۡعَوۡاْ
إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٩
فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱبۡتَغُواْ
مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٠
وَإِذَا رَأَوۡاْ تِجَٰرَةً أَوۡ لَهۡوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيۡهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمٗاۚ قُلۡ مَا عِندَ
ٱللَّهِ خَيۡرٞ مِّنَ ٱللَّهۡوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِۚ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

## سُورَةُ المُنَافِقُونَ

آياتها ١١ — ترتيبها ٦٣

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ
لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١ ٱتَّخَذُوٓاْ
أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٢ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ
لَا يَفۡقَهُونَ ٣ ۞ وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ ربع الحزب ٥٦
تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ
عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤



(9) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Guyyaa jum'aa erga namni gorsu mimbara irra bahee booda Mu'azzin Salaataaf yoo lallabe gorsaafi Salaata dhaquuf gara masjidootaa deemaa. Akka Ibaadaa irraa isin hin shaakalle daldala dhiisaa. Deemuufi erga Salaata jum'aatiif azaaname daldaluu dhiisuu dubbatame santu yaa mu'uminoota yoo waan san beektan irra isinii caala waan ta'eef waan Rabbiin isin itti ajaje fudhaa.

(10) Salaata Jum'aa yoo xumurtan hojii halaal barbaaduufi hojii dhimma keessanii raawwachuuf dachii keessa deemaa. Karaa hojii halaaliifi bu'aa hayyamamaa ta'eetiin tola Rabbii irraa barbaaddadhaa. Yeroo rizqii barbaaddan keessa yaadannoo hedduu Rabbiin yaadadhaa. Rizqii barbaaduun keessan Zikrii Rabbii akka isin hin irraanfachiifne. Waan jaallattan milkaa'uufi waan sodaattan irraa nagaya bahuun keessan ni kajeelama.

(11) Gariin muslimtootaa yeroo daldala yookiin tapha arge gara isheetti bahoo tahanii bittinnaa'an. Yaa Ergamichaa! Mimbara gubbaa sii dhaabbataa jiru dhiisanii deemu. Yaa Ergamichaa! Jedhiini: hojii gaarii irratti mindaa Rabbiin bira jiruutu daldalaafi tapha gara isaatti baatan irra caala, Rabbiin irra caalaa warreen mindaa kennuuti.

## BOQONNAA AL-MUNAAFIQUUN

- Isheen suuraa Madiinaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

munaafiqootaafi amaloota isaanii saaxiluu, isaaniifi isaanitti fakkaachuu irraa baqachiisuuf ijjannoo isaan islaamummaafi warra islaamaatiif qaban ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa Ergamichaa! Munaafiqoonni islaamummaa mullifatanii kufrii dhokfatan sun yeroo bakka teessuma keetii dhufan ati dhugaan Ergamaa Rabbii tahuu ragaa baana. Dhugumatti ati Ergamaa Isaa tahuu kee Rabbiinuu ni beeka. Ergamaa ta'uu kee raga ba'uu himatan san keessatti munaafiqoonni kijiboo tahuu Rabbiin ragaa bahaadha.

(2) Munaafiqoonni du'aafi booji'amuu eeggatuuf iimaanaa himatan irratti kakuu isaanii dahoofi tika godhatu. Namoota immoo shakkisiisuubfi jeequu biyya keessa tamsaasan saniin iimaana irraa gara galchu. Nifaaqaafi kakuu sobaa irraa wanti isaan hojjatan fokkateera.

(3) Wanti sun sababa isaan odoo iimaanni gara qalbii isaanitti hin gayin munaafiqummaaf amananii ergasii iccitiin Rabbitti kafran waan ta'aniifi. Kanaafuu sababa kafruu isaaniitiif Rabbiin qalbii isaanii hagooge waan ta'eef iimaanni isheetti gadi hin seenu. Isaan sababa haguuggii saniitiif wanta gaarominaafi qaajeelfamni isaanii keessa jiru hin hubatan.

(4) Yaa nama ilaale! Munaafiqoota yeroo argite ifinaafi qananii keessa jiran irraa kan ka'e akkataafi bifti isaanii si dinqisiisa. Yeroo dubbataniis haasawa isaanii bareedinni waan keessa jiruuf ni dhaggeeffatta. Yaa Ergamichaa! Munaafiqoonni bakka teessuma keetti muka hirkifame fakkaatu waan taheef homaa hin hubatan, nis hin qabatan. Waan lugnummaa qabaniif sagalee hunda isaanumatti xiyyeeffata yaadu. Yaa Ergamichaa! Isaani dhugumaan diina waan tahaniif iccitii facaasuu yookiin hamtuu siif yaaduu isaan irraa eeggadhu. Rabbii isaan abaare. Akkamumatti mallattoon isaa ifa galuufi ragaanis mullatuu waliin iimaanaa irraa gara galfamu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Azaana booda gara jum'aa deemuun dirqama tahuufi addunyaa irraa wanti isa malee jiru yoo rakkinaaf taate malee haraam akka ta'e ibsuudha.
- Munaafiqoota qofaaf suuraa addatti buusuu keessa hammeenyaafi waa'een isaanii dhokataa ta'uu irratti dammaqsuutu jira.
- Wanti ilaalamu keessi toluudha malee bareedina gubbaafi haasawaa miti.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْا۟ رُءُوسَهُمْ
وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٥ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ
أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٦ هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ
لَا تُنفِقُوا۟ عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا۟ وَلِلَّهِ
خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ
٧ يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ ٱلْأَعَزُّ
مِنْهَا ٱلْأَذَلَّ وَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُلْهِكُمْ
أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ٩ وَأَنفِقُوا۟ مِن مَّا رَزَقْنَٰكُم
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَآ أَخَّرْتَنِىٓ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠ وَلَن
يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَا وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١١

ترتيبها ٦٤ سُورَةُ التَّغَابُنِ آياتها ١٨



(5) Munaafiqoota kanaan: waan isin irraa mullate gara Ergamaa koottaa sababii ibsadhaa, yakka keessan araarama Rabbiin irra isiniif barbaaduu yeroo jedhame: qishnaafi tuffiif mataa isaanii maru. Waan itti ajajaman irraa gara galoo ta'uu argita. Isaan haqa fudhatuufi isaaf gadi godhachuu irraa of tuuloodha.

(6) Yaa Ergamichaa! Yakka isaanii akka dhiifamuuf araarama barbaaduufi barbaaduu dhabuunis waluma qixa. Yakka isaanii Rabbiin isaaniif hin araaramu. Dhugumatti Rabbiin ummata ajaja isaa irraa bahoo, yakka isaanii itti fufoo tahan hin qajeelchu.

(7) Isaan warra akkana jedhani: harka qalleeyyiifi tikfattoota Madiinaa moggaa jiraatan irraa namoota Ergamaa Rabbii bira jiran akka isa biraa deemaniif qabeenya keessan itti hin kenninaa. Kuusaan samii torbaniifi kuusaan dachees Rabbuma qofaafi waan taheef gabroota isaa irraa nama fedheef kenna. garuu munaafiqoonni kuusaan sooorataa Rabbiin harka akka jiru hin beekani.

(8) Dureen isaanii Abdallaah Bin Ubayyii ni jedhe: Wallaahi! yoo Madiinatti deebine, warri jabaan –anaafi ummanni kiyya, Madiinaa irraa warra lallaafoo –Muhaammadiifi Sahaabota isaa ni baafna. Jabinni Rabbiin qofaafi. Ammas Ergamaa Isaatiifi mu'uminootaafi. Abdallaah Bin Ubayyiifi hiriyoota isaatiif miti. Garuu munaafiqoonni jabinni Rabbiif, Ergamaa Isaatiifi mu'umonootaaf akka tahe hin beekan. Rabbiin yeroo munaafiqoonni karaa Rabbii irraa nama deebisuuf qabeenya kennuu qorqoduu irratti akka bololan ibse mu'uminoota waan san irraa akeekkachiisee karaa Rabbii keessatti akka qabeenya baasan isaan ajajuun akkana jedhe:

(9) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Qabeenyaafi ilmaan keessan Salaata irraa yookiin dirqamoota islaamaa kan biroo irraa isin hin shaakilin. Namni horiifi ilmaan isaa salaataafi wanta biroo kan Rabbiin dirqama isa irrati taasise irraa shaakalte dhugumaan hoonga'oon isaanuma.

(10) Qabeenya Rabbiin isinii kenne irraa odoo duuti tokkoo keessanitti dhuftee Rabbii isaatiin: yaa Gooftaa koo yeroo gabaabduu akkaan qabeenya kiyya karaa Rabbii keessatti kennadheenamoota gaggaarii hojiin isaanii tolte irraa akkaan ta'u maaliif booda na hin aansine? hin jenne dura kennadhaa.

(11) Rabbiin lubbuu yeroo beellamni gayee umrii ishee dhume booda hin aansu. Rabbiin waan isin hojjattan beekaa, hojii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu. Ishee irratti yoo gaarii taate gaarii yoo hamtuu taates hamtuu isin mindeessuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Toltuu namaaf yaadamte irraa gara galanii boonuun amaloota munaafiqootaa irraayi.
- Qoqqobbii diinagdee muslimoota irra kaayuun, karaa ittiin diinni amantii muslimoota miidhuu barbaaduudha.
- Qabeenyaafi ilmaan, yeroo yaadannoo Rabbii irraa nama shaakalan, halaaka keessa nama buusaniiru.

# BOQONNAA ATTAGHABUN

- Isheen Madiinatti buute -

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ وَمِنكُم
مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
بِٱلۡحَقِّ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣ يَعۡلَمُ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُ
فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٥ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ
رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۚ وَّٱسۡتَغۡنَى
ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦ زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ
وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧
فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ
٨ يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ
وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن
تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩



**Kaayyoo Suurattii:**

kufriifi warra kufrii irraa baqachiisuuf dagamuufi hoongoo Guyyaa Qiyaamaa kaafirootatti argamtu dubbachuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Uumamni samiifi dachii keessaa hunduu sifa hir'inaa irraa Rabbiin qulqulleessu. Mootummaan Isa qofaafi; mootiin Isa malee hin jiru. Faaruun bareedduunis Isumaafi, inni waan hunda irratti dandayaadha. Homaa Isatti hin ulfaatu.

(2) Yaa namootaa! Inni Isa isin uume. Isin irraa kan Isatti kafruutu jira. Bakki inni sun itti deemu ibidda. Isin irraa kan Isatti amanus jira, bakki inni sun itti deemu jannata. Rabbiin waan isin hojjattan argaadha, dalagaa keessan irraa homaa Isa hin dhokatu, ishee irratti isin mideessuuf jira.

(3) Samiifi dachii haqaaf uume malee taphaaf isaan lamaan hin uumne. Yaa namootaa! Tola isinitti ooluufi qananii Isa irraa taheef isin uumee uumaa keessan bareeche, odoo fedhee fokkattuu godha ture. Guyyaa Qiyaamaa deebiin gara Isaa qofatti waan ta'ef yoo toltuu taate toltuu yoo hamtuu taates hamtuu hojii keessan irratti isin mindeessuuf jira.

(4) Waan samii keessaa ni beeka, waan dachii keessas ni beeka, hojii irraa waan isin dhoksitan ni beeka, waan isin mulliftanis ni beeka. Toltuu yookiin hamtuu irraa waan qoma keessa dhufe ni beeka, waan san irraa homaa Isa hin dhokatu.

(5) Yaa mushrikootaa! Oduun ummata isin dura sobsiisanii isinitti hin dhufnee? Oduun ummata Nuuh, Aad, Samuudiifi oduun ummata biroo isinitti hin dhufnee? Isaan adabbii kufrii isarra turanii Addunyaa keessatti dhandhamaniiru. Aakhiratti adabbii laalessaatu isaaniif qophaa'e. Dhugumatti isnitti dhufe waan ta'ef waan dubbiin isaanii booda itti aane saniin gorfamaa, odoo wanti isaan mudate isinitti hin dhufne tawbadhaa.

(6) Adabbiin isaan tuqe sun wanti isaan tuqeef ergamoonni isaanii ragaa ifa ta'een Rabbiin biraa isaanitti dhufnaan ergamoonni gosa namaa irraa ta'uu mormanii: namaatu haqatti nu qajeelchaa? Jechuun kafaranii isaanitti amanuu irraa gara galan. Kafaruu saniin Rabbiin hin rakkifne, Rabbiin iimaanaafi ibaadaa isaanii irraa dureessa. Ibaadaan isaanii Isaaf homaa hin dabaltu. Rabbiin dureessa gara gabroota Isaatti hin haajamu, jechaafi hojii Isaa keessattis faarfamaadha.

(7) Warri Rabbitti kafaran: dhugumatti Rabbiin jiraatoo godhee erga du'uu isaaniitii nu hin kaasu jedhan waan ta'eef Yaa Ergamichaa! Warra kaafamuu morman kanaan jedhi: lakkii Rabbii kiyyaan kakadhee! Guyyaa Qiyaamaa ni kaafamtu. Sana booda waan Addunyaa keessatti hojjattan ni himamtan. Kaasuun sun Rabbirratti laafaadha. Yeroo jalqabas Isaatu isin uume waan ta'eef du'uu keessan boodas qormaataafi mindaaf jiraatoo godhee isin kaasuu irratti dandayaadha.

(8) Yaa namootaa! Rabbitti amanaa, Ergamattis amanaa, Qur'aana Ergamaa keenya irratti buufnettis amanaa. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha, hijii keessan irraa homaa Isa hin dhokatu, ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(9) Yaa Ergamichaa! Gaafa Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa keessatti hojii keessan irratti isin mindeessuuf walitti isin qabu yaadadhaa. Guyyaan sun guyyaa hoongoofi hir'inni kaafirootaa isa keessa mullatuudha. Gaafa mu'uminoonni bakka warra ibiddaa jannata keessaa dhaalee warri ibiddas bakka warra jannataa ibidda keessaa dhaalu. Namni Rabbitti amanee dalagaa gaarii hojjate Rabbiin hamtuu isaa irraa harcaasee jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaa'u kan hogguu keessa jiraatu isa naqa. Achi irraa hin bahan qananiin ishees isaan irraa hin dhaabbatu. Inni isaan argatan sun milkii guddaa milkiin tokkolleen isatti hin dhiyaanneedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Namoota jalloofi qajeelotti adda qooduun murtee Rabbiiti.
- Hoongoo namni Guyyaa Qiyaamaa keessatti tahu yaadatuun waan dalagaa gaarii hojjatuu irratti nama gargaaruudha.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ
خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠ مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ
إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن
تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٢ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا
لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤ إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ
فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ
وَٱسۡمَعُواْ وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ وَمَن يُوقَ
شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٦ إِن تُقۡرِضُواْ
ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ
حَلِيمٌ ١٧ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

## سُورَةُ الطَّلَاقِ

آياتها ١٢ — ترتيبها ٦٥



(10) Warri Rabbitti kafaranii keeyyattoota nuti Ergamaa keenyatti buufne sobsiisan isaan warra ibidda keessa hoggayyu jiraatuudha. Bakki isaan itti deeman waa fokkate!

(11) Luubbuu yookiin horii yookiin ilmaan isaa keessatti balaan nama tokkollee murtiifi Qadara Rabbiitiin malee hin tuqxu. Namni Rabbitti, murtee Isaatiifi Qadara Isaattis amane, ajaja Rabbii fudhatuufi murtee Isaa jaallatutti isa qajeelcha. Rabbiin waan hunda beekaa, homaa Isa irraa hin dhokanneedha.

(12) Ajaja Rabbii fudhaa, ajaja Ergamas fudhaa. Waan Ergamaan Isaa isinittiin dhufe irraa yoo garagaltan yakki garagaluu sanii isinuma irratti deebi'a. Ergamaa keenya irratti waan geessutti ajajne geessuu malee homaa irra hin jiru. Waan geessutti ajajame isinitti geesseera.

(13) Rabbiin dhugaan gabbaramaan Isuma qofa, kan dhugaan gabbaramu Isa malee hin jiru. Mu'uminoonni amrii isaa hinda keessatti Rabbuma irratti haa hirkatuu.

(14) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Warraafi ilmaan keessan irraa kan isiniif diinaatu jira. Sababani isaas yaadannoo Rabbiifi karaa Isaa keessatti qabsaa'uu irraa isin shaakalu; duubatti isin aansu waan ta'eef dhiibbaa isinitti fiduu irraa isaan eegadhaa. Yoo dogongora isaanii iraa garagaltuun isaaniif dhoksitan, Rabbiinis yakka keessan isiniif araarama, rahmata isiniif godha. Mindaan hojii waliin wal fakkata.

(15) Horiifi ilmaan keessan mokkoraafi qormaata waan ta'aniif haraam hojjattanii ibaadaa Rabbii dhiisuu irratti yeroo tokko tokko isin kakaasu. Nama ibaadaa Rabbii ajaja ilmaaniifi horiin shaakalamuu irra filateef mindaan guddaan Rabbiin bira jiraaf. Mindaan guddaan kun jannata.

(16) Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun waan gara ajaja Isaa godhuutti karaa argattaniin Rabbiin sodaadhaa. Dhagayaa ajajaRabbiifi Ergamaa Isas godhaa, qabeenya Rabbiin isinii kennes karaalee toltuu keessatti kennaa. Nama Rabbiin bolola lubbuu isaa irraa tikse isaan sun waan barbaadan milkaa'oodha, wanta sodaatan duras nagaa bahoodha.

(17) Liqii gaarii qabeenya keessan irraa karaa Isaa keessatti kennuun yoo Rabbiif liqeessitan toltuu takka kudhaniin isinii qabuun, hanga dhibba torbaatti, hanga dachaa hedduutti isiniif godhuun mundaa dachaa isiniif godha. Dilii keessanis irra isiniif darba. Rabbii qeebalaa, hojii xiqqoo irratti mindaa baay'ee kennu, obsaa adabbii namatti hin jarjarsineedha.

(18) Rabbiin waan fagoofi dhiyootis beekaadha. Waan san irraa homaa Isa hin dhokatu. Injifataa namni tokko isa hin injifanne, uumuufi Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dirqamni ergamootaa ergaa Rabbirraa geessuu qofa. Qajeelloon immoo Rabbiin harka jirti.
- Qadaratti amanuun tasgabbiifi qajeelloof sababiidha.
- Dirqamni qixa dandeettii nama dirqameetiini.
- Nama karaa Rabbii keessatti kennuuf mindaan dachaadha.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نصف الحزب ٥٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ ٱلۡعِدَّةَۖ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن
يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ
فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١
فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ
وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ
بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ
مَخۡرَجٗا ٢ وَيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ
فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ
قَدۡرٗا ٣ وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ
ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ
ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ
يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤ ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيۡكُمۡۚ
وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥



# BOQONNAA AXXALAAQ

- Isheen Madiinatti buute -

### Kaayyoo Suurattii:

waa'ee hiikkaafi daangaa isaas guddisuudha. Booddee sodaa Rabbiifi daangaalee Rabbii irraan tarkaan fatuu ibsuudha.

### Ibsa suurattii:

(1) Yaa Nabiyyichaa! Ati yeroo feete yookiin ummata kee irraa namani tokko warra isaa hiikuu yoo fedhe, jalqaba iddaa isheetti haa hiikuu; hiikkaan sun xaaharaa isa keessa wal hin qunnamin keessa tahuun raawwatama. Yoo isaan deeffatuu barbaaddan akka warra keessan deeffatuun mijja'uuf beellama/iddaa tikfadhaa. Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadhaa. Warreen hiiktan manneen duraan keessa jiraatuu turan irraa hin baasinaa. Yoo hamtuu ifa bahaa tahe kan akka zinaa hojjatan malee hanga iddaan isaanii dhumutti isaanis ofiif akka hin baane. Murtiileen kun daangaalee Rabbiin gabroota Isaatiif daangeesseedha. Namni daangaalee Rabbii tarkaanfate, sababa Rabbii isaatti dilaawuutiin lubbuu isaa halaaka irra fiduudhaan ishee miidheera. Yaa nama niitii isaa hiike! Erga hiikkaatii Rabbiin qalbii dhiirsaa kajeellaa fidee niitii isaa deebifatuu Rabbiin fidullee hin beektu.

(2) Iddaan isaanii dhumutti hogga dhiyaatan kajeellaafi waliin jireenya bareedaan itti deebi'aa yookiin hanga iddaan isaanii dhumee amrii mataa isaanii dhunfatanitti haqaa isaanii kennuu wajjin itti deebi'uu dhiisaa. Hogga isaan deebisuus yookiin isaaniin adda bahuu barbaaddan wal dhabbii muruuf nama lama kan sirrii ragaa godhaa. Yaa ragoota fuula Rabbii barbaadoo tahaa ragaaf koottaa. Ahkaamota dubbatame san nama Rabbiifi Guyyaa Qiyaamaatti amaneetu ittiin gorfama. Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun nama Rabbiin sodaate rakkina keessa bu'e irraa fumaata godhaaf.

(3) Bakka qalbii isaa irra hin jirre irraa isaa kenna. amrii isaa hunda keessatti namni Rabbirratti hirkate Rabbiin isaaf gayaadha. Rabbiin dubbii isaa bakkaan gayaa waan ta'eef homaa irraa hin dadhabu, homas Isatti hin ulfaatu. Rabbiin waan hundaaf qixa itti dhumu godheef; rakkinaaf hangaatu jira, ballinaafis qixa murtaa'eetu jira. Isaan lamaan irraa tokkummaan namatti hin fufu.

(4) Hikamtoonni guddina umrii isaaniitiif dhiiga laguu irraa abdii muratan akkaataa iddaa isaanii keessatti yoo shakkitan iddaan isaanii ji'a sadiin tahaadha. Warri xiqqeenya umrii isaaniitiif dhiiga laguu hin gahinis akkasuma iddaa isaanii ji'a sadiin lakkaawama. Dubartoota irraa warri ulfaa xumurri iddaa isaanii kan hiikkas ta'ee yookiin du'aa yeroo ulfa isaanii dahaniidha. Namni ajaja Rabbii fudhatuun dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaate amrii isaa hunda Rabbiin isaaf laaffisa, waan jabaate hunda isaaf laaffisa.

(5) Ahkaamota hiikkaa, deeffachuufi iddaa irraa wanti dubbatame sun, yaa mu'uminoota murtii Rabbiin akka beektaniif gara keessan buuseedha. Nama ajaja Rabbii fudhatee dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaate yakka inni raawwate Rabbiin isa irraa haqa. Aakhirattis mindaa guddaa jannata seenuufi qananii hin dhumne argatuu ta'e san Rabbiin isaaf kenna.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Waan nabiyyicha qofa ta'uun hin mirkanaa'iniin, isa dubbisuun ummata isaas dubbisuudha.
- Niitii hiikkaan irraa hin dhumin manaafi qallabni isheef dirqama.
- Ragaa godhatutti yaamuun wal dhabbii muruudha.
- Bu'aan Rabbiin sodaa baay'ee guddaadha.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا۟
عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟ عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ
أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن
تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ٦ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ ۖ وَمَن
قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا
مَآ ءَاتَىٰهَا ۚ سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ٧ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ
عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا عَذَابًا
نُّكْرًا ٨ فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ٩ أَعَدَّ ٱللَّهُ
لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ قَدْ أَنزَلَ
ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ١٠ رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَمَن يُؤْمِنۢ
بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدًا ۖ قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزْقًا ١١ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ
وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ١٢



Rabbiin yeroo murtii hiikuufi deeffachuu ibse, murtee qallabaafi mana teessumaatis akkana jechuun dubbate:

(6) Yaa abbootii manaa! Qabeenya keessan irraa bakka ofii teessan isaan teessisaa; Rabbiin waan biraatti isin hin dirqu. Isaan irratti rakkina fiduu yaaddanii qallabaafi bakka galumsaa keessatti rakkina isaan irraan hin gayinaa. Warri hiikaman yoo ulfa qabaatan hanga ulfa isaanii dahanittin isaanitti qallaba baasaa. Yoo ilmaan keessan isiniif hoosisan mindaa luugsisuu isaanii kennaaf; waa'ee mindaa keessatti gara aadaatti deebi'aa. Mindaa niitiin barbaaddu dhiirsi yoo qorqodee isiinis waan barbaadde argattu malee yoo jaallatuu baatte abbaan hoosiftuu biraa tan ilmoo isaa isaaf luugsiftu haa godhatuu.

(7) Namni qabeenya qabu qabeenya isaa irraa ishee hiikamteefi ilmoo irrattis haa baasuu. Namni rizqiin isaa itti rakkatte immoo wanta Rabbiin isaaf kenne irraa haa kennuu, Rabbiin lubbuu waan isheef kenne kennutti malee achi ol kennutti hin dirqu. Rabbiin rakkina ishee booda ballinaafi duruma godhuuf jira. Rabbiin yeroo ajajoota irraa hanga tokko hogga dubbate ajajoota san irraa garagaluu akeekkachiisee booddeen isaa hamaa tahuu ibsuuf akkana jedhe:

(8) Magaalota ajaja Rabbii isheefi ergamoota Isaa dinnaan hojii ishee fokkataa irratti qormaata cimaa qorannee Addunyaafi Aakhirattis adabbii rifachiisaa adabne maaltu akkatti heddummeesse!

(9) Achumaan adabbii dalagaa ishee fokkataa dhandhamte. Xumurri ishee Addunyaafi Aakhirattis hoongayuu taheera.

(10) Adabbii cimaa Rabbiin isheef qopheesse. Yaa warra sammuu qabdan! Akka wanti isaanitti bu'e kun isinitti hin buune ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa fagaatuun Rabbiin sodaadhaa. Dhugumatti Rabbiin yaadachiisa fokkina boodde yakkaafi bareedina booddee ibaadas isin yaadachiisu gara keessan buuseera.

(11) Yaadannoon kun ergamaa Isa irraa ta'e kan keeyyattoota ifa taate kan nama irratti wal hin fakaane isin irratti qara'uudha. Warra Rabbitti amanee Ergamaa dhugoomsee dalagaa gaarii hojjate dukkana jallinaa irraa gara ifa qajeellootti baasuuf kana godhe. Namani Rabbitti amanee dalagaa gaarii hojjate jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatu achi keessa hoggayyuu jiraatoo godhee naqa. Rabbiin yeroo jannata qananiin isaa hin dhaabbanne keessa isaan galche rizqii isaa Rabbiin bareecheera.

(12) Rabbiin Isa samii torba uume, akkuma samii torba uumetti dachees torba uume. Amriin Rabbii kan Qadaraafi sharii'as akka Rabbiin waan hunda irratti danda'aa tahuu bartaniif isaan jiddutti bu'a. Homaa Isatti hin ulfaatu. Rabbiin waan hunda beekumsaan marsaadha. Samiifi dachii keessatti homaa Isa irraa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Isheen ulfa garaa qabdu yeroo hiikamtes hoosisuun dirqama.
- Dirqamni waan danda'amuun malee hin ta'u.
- Dandeettiin Rabbiitiifi beekumsi Isaa waan hundaan marsutti amanuun jaalalaafi tasgabbii qalbiitiif sababa.

سُورَةُ التَّحۡرِيمِ — آيَاتُهَا ١٢ — تَرۡتِيبُهَا ٦٦

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ثلاثة أرباع الحزب ٥٦

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١ قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ
ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٢ وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ حَدِيثٗا فَلَمَّا
نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا
نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٣ إِن
تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ
ظَهِيرٌ ٤ عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرٗا مِّنكُنَّ
مُسۡلِمَٰتٖ مُّؤۡمِنَٰتٖ قَٰنِتَٰتٖ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٖ سَٰٓئِحَٰتٖ ثَيِّبَٰتٖ
وَأَبۡكَارٗا ٥ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارٗا
وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ
لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ٦ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ لَا تَعۡتَذِرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧



## BOQONNAA ATTAHRIIM

- Isheen Madiinatti buute -

**Kaayyoo Suurattii:**

maatiifi hawaasaaf akka hordoffii ta'u, guddisa mana Nabbiyyichaa ibsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Yaa Ergamichaa! Gabrittii kee Maariyatti fayyadamuu Rabbiin halaal siif godhe, isaan ishetti hinaafnaan jaalala warra keetii barbaaduuf maaliif haraam of irratti goota? Rabbiin siif araaramaa, rahmata godhaadha.

(2) Dhugumatti Rabbiin kakuu teessan yoo waan ishee caalu argitan yookiin ishee diigdan kaffaaraa kafaluun halaal godhatuu isiniif karaa godheera. Rabbiin tumsaa keessani, akkaataa keessaniifi waan isiniif tolus beehaa, sharii'aafi argamsiisuu Isaa keessattis ogeessa.

(3) Yeroo Nabiyyichi Hafsatti iccitii hasawe yaadadhu. Niitii isaa Maariyyatti akka hin dhiyaanne jechuun isa irraa argamnaan achumaan Hafsaan dubbii san Aa'ishatti hoggaa himte, Rabbiin Nabiyyicha Isaatti iccitiin bahuu beeksise. Hafsaa komatuun garii waan isheen dubbattee itti himee garii dhiise. Sana booda isheen: waan kana eenyuutu siif hime? Jettee gaafannaan: Isa waan hunda beeku; kan wanta dhokataa cufa beekuutu naaf hime jedheen.

(4) Isin lamaan irratti tawbatuun haqa. Waan qalbiin keessan lamaan gabrittii isaa irraa fagaatee ishee of irratti haraama godhuu Ergamaan jibbe jaallatutti dabdeef tawbatuun isin irratti haqa. Isa irratti waliif gargaaruu keessan irratti yoo diddanis Rabbiin tiksaafi tumsaa isaati. Akkasuma Jibriiliifi filatamoon mu'uminootas deeggaroofi tumsa isaati. Maleykonnis Rabbiin isaaf tumsuu booda, nama isa rakkise irratti isaaf gargaaroofi tumsoodha.

(5) Rabbiin isaa yoo Nabbiyyichi Isaa isin hiike warra isin caalu kan ajaja isaa godhan kan Isaafi Ergamaa Isaatti amanan kan Rabbiif ajajaman kan badii isaanii irraa tawbatan kan Rabbii isaanii gabbaran kan soomanan kan heerumaniifi dubra namni biroo isa dura itti hin seenin garuu inni hiikne malee isaaf bakka buusuun ni mala.

(6) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Lubbuu keessaniifi kan maatii keessaniitiif ibidda guddoo namaafi dhagaan qabsiifamtu irraa tika godhaa. Ibidda kan irra maleykota nama ishee seenu irratti qalbii jabaatu qaamaan jaboo tahan kan yeroo Rabbiin isaan ajaje Isa hin dinne booda aanuufi dhibaawuu malee waan inni ajaje hojjatantu jiru.

(7) Guyyaa Qiyaamaa kaafirootaan ni jedhama: yaa kaafiroota! Kufriifi yakka irra turtan irraa rakkina hin dhiyeffatinaa, rakkinni keessan hin fuudhamu. Guyyaa kan keessa Rabbitti kafaruufi ergamoota sobsiisuu Addunyatti hojjataa turtan san galata galfamtu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kakuu irraa kaffaaraa baasuun karaa godhamaadha.
- Sadarkaa Nabiyyichi Rabbii isaa biratti qabuufi isa irraa deebisuu Rabbii ibsuudha.
- Kabajaa Nabiyyichi warra isaa waliin qabu irraa: komii keessatti hunda hin himu, jaalala hanbisuuf dogongora garii irraa garagala.
- Mu'uminni mataa isaafi maatii isaa irras gaafatama qaba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ
أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَآ
أَتۡمِمۡ لَنَا نُورَنَا وَٱغۡفِرۡ لَنَآۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٨
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ
وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٩ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمۡرَأَتَ نُوحٖ وَٱمۡرَأَتَ لُوطٖۖ كَانَتَا تَحۡتَ
عَبۡدَيۡنِ مِنۡ عِبَادِنَا صَٰلِحَيۡنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمۡ يُغۡنِيَا عَنۡهُمَا
مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَقِيلَ ٱدۡخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠
وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ
قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ
وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١ وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ
عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا
وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢



(8) Yaa warra Rabbitti amantanii waan inni karaa godhetti hojjattan! Dilii keessan irraa tawbaa dhugaa tawbadhaa. Rabbiin dilii keessan isin irraa haqee jannata gamoofi mukkeen ishee jala laggeen yaatu Guyyaa Qiyaamaa isin naqa. Guyyaa Rabbiin Nabiyyichaafi warra isaa waliin amanes ibidda seensisuun hin salphifne. Ifaan isaanii fuula duraafi mirga isaanii Siraax gubbaa deema. Ni jedhan: yaa Gooftaa keenya! Hanga jannata seennutti ifaa keenya nuuf guuti, akka munaafiqoota Siraax gubbatti ifaan isaanii itti dhaamee san akka hin taane. Dilii teenyas nuuf araarami, Ati waan hunda irratti dandayaa waan taateef ifaa keenya nuuf guutuufi yakka keenyas irra nuuf darbuu hin dadhabdu.

(9) Yaa Ergamichaa! Kaafiroota seyfiin munaafiqoota arrabaafi haddiiwwan irratti dhaabuun itti qabsaawi, akka si sodaataniif duubbii itti jabeessi. Galoon isaan Guyyaa Qiyaamaa itti galuuf jiran Jahannami. Bakki isaan itti deemaa jiran waa fokkateera.

(10) Rabbiin warra Isaafi ergamootatti kafare mu'uminootaa waliin hariiroo qabaatuun isaan akka hin fayyanne fakkeenya warra lamaan Nuuhiifi Luux godhe. Isaan niitii gabroota lamaan gaggaarii tahuu waliin dhiirsa isaanii lamaan karaa Rabbii irraa garagaluufi kaafiroota gosa isaanii irraa taheef tumsuun isaan lamaan ganaa turan waan taheef gabroota gaggaarii lamaaniif warra tahuun bu'aa hin buufneef. Isaan lamaaniin ni jedhame: kaafirootaafi finciltoota ibidda seenee waliin seenaa jedhameen.

(11) Rabbiin warra Isaafi ergamootatti amane kaafirootaa waliin hariiroo qabaatuun akka isaan hin rakkifne, waan dhugaa irratti qajeelaniin akka dhiibbaa isaanitti hin qabne warra Fir'awn yeroo akkana jette fakkeenya godhe: yaa Gooftaa koo! If biratti mana jannata keessatti naaf ijaari. Jabeenya Fir'awniifi aangoo isaa duras nagaya na baasi. Hojii isaa fokkattuu jalas ana baasi. Ummata Fir'awn jallinaafi miidhaa isaa keessatti jala deemuun lubbuu isaanii miidhan nagaya na baasi.

(12) Rabbiin warra Isaafi ergamoota Isaatti amaneef haala Maryam Bint Imraan ishee qaama ishee sagaagalummaa irraa tiksiteen fakkeenya godhe. Rabbiin qaama ishee keessatti akka afuufu Jibriil ajajnaan dandeettii Rabbiitiin Iisaa Bin Maryam abbaan malee ulfoofte, Sharii'aa Rabbiifi kitaabban Isaa kan ergamoota irratti buufamniis ni dhugoomsite. Ajaja Rabbii fudhattanii dhorgaa Isaa irraa of qabuun warra Rabbiin sodaatan irraa taate.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tawbaan qulqulluun gaarii hundaaf sababiidha.
- Qabsoo beekumsaa, ragaafi qaabsoo seyfii walitti qindeessuun barbaachisummaa isaan lamaanii argisiisa, tokkoo isaan lamaanii irraa hafinsi hin jiru.
- Yoo Diin adda nama baase, Guyyaa Qiyaamaa firoommaan Sababa yookiin firoomni dhiigaa nama hin fayyadu.
- Tikfamanii shakkii irraa fagaatuun amaloota dubartoota mu'uminoota gaggaariiti.